GRAND ACADEMIC PORTAL
RESEARCH JOURNALS

GAP भाषा
A MULTILINGUAL JOURNAL OF RESEARCH
( ISSN – 2582-8770 )
Globally peer-reviewed and open access journal.

GRAND ACADEMIC PORTAL (GAP) 2017
ज्ञान: अध्ययन: परम्परा

# 'प्रसन्नराघव' નાટકમાં પ્રસન્નતા

ડૉ. દિલીપકુમાર ઝેડ. ચૌહાણ
અધ્યાપક, સંસ્કૃત વિભાગ,
શ્રી કે. આર. દેસાઇ આર્ટ્સ એન્ડ કોમર્સ કૉલેજ ઝાલોદ,
જિ : દાહોદ
મો. ૯૭૨૭૧૫૫૭૦૭
Email ID : dilipchauhan277@gmail.com

જયદેવ કવિ દ્વારા વિરચિત 'प्रसन्नराघव' નાટકના સાત અંકો છે. આ સાત અંકોમાં જયદેવે રામાયણની સમગ્ર કથા આલેખી છે. આ નાટકનું શીર્ષકમાં કવિ જયદેવે પ્રસન્નતા શબ્દ ખૂબજ રોચક રીતે પ્રયોજ્યો છે. અહી રામના જીવનચરિત્રનું આલેખન કરતી વખતે પ્રસન્ન બાબતોનું વિશેષ રીતે નિરૂપણ થયું છે. રામનું જીવનચરિત્ર સર્વ માનવને પ્રસન્નતા આપનારું છે. કવિ જયદેવે આ નાટકમાં સીતાસ્વયંવર, રામ-સીતાનું પ્રથમ મિલન, વિશ્વામિત્ર – જનકનું મિલન, પરશુરામ પરાજય વગેરે પ્રસંગોમાં પ્રસન્નતાનું આલેખન કર્યું છે.

પ્રસન્નતા એ મનુષ્યમાં સમાયેલી સકારાત્મક ઊર્જા છે. મનુષ્યના શરીરમાં પ્રસન્નતા નામની ઊર્જા ચોક્કસ પરિબળોને લીધે પ્રગટ થાય છે. જેમકે જીવનમાં અચાનક હિતકારક લાભ પ્રાપ્ત થવો, કોઈ મોટી મુશ્કેલીનો ઉકેલ પ્રાપ્ત થાવો, પોતાની અપેક્ષાઓ – આકાંક્ષાઓ પૂર્ણ થવી, અનેક પ્રયત્નો પછી પોતાને સફળતા પ્રાપ્ત થવી, પોતાના હિતેચ્છુક મિત્રો સાથે મિલન, પોતાની પસંદગીના મનોરંજક કાર્યક્રમ કે ઘટનાનો આનંદ માનવો વગેરે બાબતોથી માનવીમાં સકારાત્મક ઊર્જા ઉત્પન્ન થાય તેને પ્રસન્નતા કહેવામાં આવે છે. આ પ્રસન્નતા ઊર્જા માનવ શરીરમાં હાસ્ય – મુસ્કાન નામના સંવેગ દ્વારા પ્રગટ થાય છે. આ સંવેગ ઉત્પન્ન થવાથી શરીરમાં સ્પંદન થવા લાગે છે. જે માનવીને આનંદીત કરે છે. પ્રસન્ન માણસ જ સુખનો અનુભવ કરી શકે છે. આ પ્રસન્નતા માટે માનવ મન મહત્વનું છે. મન પ્રસન્નતાથી ભરેલું હોય ત્યારે દરેક કાર્ય સારી રીતે થાય છે.

રામાયણમાં આવતી રામવગેરેના જન્મની કથાનો નિર્દેશ કરીને નાટ્યકાર સીતાસ્વયંવરની વીરતા અને ઉત્સાહથી ભરેલી કથા આલેખે છે. તેમાં સ્વયંવર પહેલા રામ અને સીતા પ્રથમ મુલાકાત વખતે પ્રસન્નતા અનુભવે છે. જ્યારે રામ અને લક્ષ્મણ સંધ્યા ઉપાસના માટે પુષ્પો લેવા જાય છે ત્યાં સીતા પણ સખીઓ સાથે ઉદ્યાનમાં આવેલા ચંડિકામંદિરે દર્શન કરવા આવે છે. રામ અને સીતા એક બીજાને જોઈને ખૂબ જ આકર્ષણ અનુભવે છે. બંને એકબીજાથી પ્રભાવિત થાય છે. આ સમયે બંનેને પ્રથમ દ્રષ્ટિનો પ્રેમ થાય છે. આ સમયે રામ અને સીતા પ્રસન્નતાની લાગણી અનુભવે છે. રામ સીતાને જોઈને બોલી ઊઠે છે કે -

मन्मन कुमुदानन्दशरत्पार्वणशर्वरी |
अहो ! इयमितो नूनं पुनरप्यभिवर्तते || प्र॰ रा॰ २/१५ पृ॰ ११०

અર્થાત – "અહો ! મારા ચિત્ત રૂપી કુમુદને આનંદ આપવા માટે શરદઋતુની પૂર્ણિમા સમાન આ સીતા આ તરફ આવી રહી છે"

અહી રામ પોતાની તરફ સીતાને આવતી જોઈને ખુબજ પ્રસન્ન થયેલા જણાય છે. મનપસંદ વ્યક્તિ જ્યારે સામે આવે છે ત્યારે મન પ્રસન્નતાથી છલકાય જાય છે. રામને પ્રથમ દ્રષ્ટિએ જ સીતા અત્યંત પ્રિય લાગે છે તેથી તેઓ પ્રસન્ન થયેલા જણાય છે. તેઓ સીતા તરફ પ્રસન્નતાની પરાકાષ્ઠા અનુભવીને અત્યંત ઉન્મતાવસ્થા અનુભવે છે. રામ મનોમન બોલી ઊઠે છે આ સીતાનું દર્શન અનિર્વચનીય છે.

साकूतं कुसुमायुधस्य, हृदयं रामस्य, तत्वं रतेः,
शृंगारस्य रहस्यमुत्पलदृशसतत् किंश्चिदालोकितम् || (प्र॰ रा॰ २/२६ B, पृ॰ १२२)

સીતાનું સૌંદર્ય નવીન વસંત જેવુ છે. સીતાની ચેષ્ટાઓ રામને ખુબજ આકર્ષે છે. તેથી રામ જીવનસાથી તરીકે પ્રાપ્ત કરવા માટેની અભિલાષા મનોમન કરે છે. આમ રામ સીતાને જોઈને પ્રસન્ન હ્રદયવાળા બને છે. અહીં નાટ્યકારે રામને માનવ સહજ લાગણી અને પ્રસન્નતાનો ભાવ અનુભવતા રજૂ કર્યા છે. જેમ સામાન્ય પુરુષ લાવણ્યવતી નારીને જોઈને પ્રસન્નતા અનુભવે તેમ રામ પણ અનુભવ કરી રહયા છે. જેવી રીતે રામને સીતા પ્રત્યે પ્રેમ ઉત્પન્ન થાય છે તેમ સીતાના હ્રદયમાં પણ રામને જોઈને મનોમન પ્રેમ ઉત્પન્ન થાય છે. સીતા રામને જોઈને પ્રસન્નતા અનુભવે છે તથા પતિ તરીકે પ્રાપ્ત કરવાની અપેક્ષા રાખે છે. આમ સીતા પણ પ્રસન્નતાનો ભાવ અનુભવે છે.

અહી નાટકના નાયક અને નાયિકા પ્રથમ મિલન વખતે પ્રસન્નતા અનુભવે છે તે નાટકને સુખાંત લાવવા માટે જરૂરી છે. નાયક રામ અને નાયિકા સીતા પ્રથમ દ્રષ્ટિએ પ્રેમની લાગણી અનુભવે છે. આ પ્રેમએ પ્રસન્નતાનું કારણ છે. કેમકે જ્યારે કોઈ વ્યક્તિ અન્ય મનુષ્યથી પ્રભાવિત થાય છે ત્યારે તેના હ્રદયમાં પ્રેમ પ્રગટ થતો હોય છે. માનવ હ્રદય મનગમતા વ્યક્તિ સાથે મિલન વખતે પ્રસન્નતા અનુભવે એ સ્વાભાવિક છે. પરંતુ અહી રામ અને સીતાની પ્રસન્નતા પ્રેમમાં પરિવર્તિત થતી જોવા મળે છે.

ઋષિ વિશ્વામિત્ર રામ અને લક્ષ્મણને લઈને રાજા જનકને મળવા જાય છે. વિશ્વામિત્ર જનકમિલનને બ્રહ્માનંદ કરતાં પણ સુખાકારી માને છે. તો વળી વિશ્વામિત્ર ઘરે આવી રહ્યા છે તેથી રાજા જનક અને શતાનંદ ખુબજ પ્રસન્નતા અનુભવે છે. તેમજ વિશ્વામિત્ર સાથે આવેલા રામ-લક્ષ્મણને જોઈને પરમાનંદ અનુભવે છે. જનક કહે છે કે **अहो ! धन्यता दशरथस्य, यस्य द्वे अपि तनयावलोककनशीतले दशौ |** (प्र॰ रा॰ ३ पृ॰ १६६) અહી જનક રાજા મનોમન સીતાનો વિવાહ રામ કે લક્ષ્મણ થાય એવી મહેચ્છા રાખે છે. પરંતુ શિવધનુષ્યની પ્રતિજ્ઞા યાદ આવતા ઉદાસ થાય છે. પરંતુ રામ જ્યારે શિવધનુસ્યનો ભંગ કરે છે ત્યારે જનકની પ્રસન્નતાનો પાર રહેતો નથી. દરેક મનુષ્યના જીવનમાં કોઈને કોઈ મુશ્કેલી કે સમસ્યા હોય જ છે. જ્યારે આ મુશ્કેલી કે સમસ્યાનો ઉકેલ મળે છે ત્યારે તે ખૂબ જ પ્રસન્નતા અનુભવતો હોય છે. જનક પોતાની પુત્રી સીતાના વિવાહ માટે શિવધનુસ્યની શરત મૂકે છે. પરંતુ આ શરત એક સમસ્યાનું સ્વરૂપ લઈ લેતા જનક ખૂબ જ દુ:ખી થાય છે. જ્યારે રામ આ શરતનું પાલન કરે છે ત્યારે જનક પ્રસન્નતા પ્રાપ્ત કરે છે. વિશ્વામિત્રના મનમાં રામના વિવાહ સીતા સાથે કરાવવાની ઈચ્છા હતી. તેમની આ ઇચ્છા પૂર્ણ થતાં તેઓ પણ પ્રસન્ન થાય છે. સીતા પણ મનોમન રામને ચાહવા લાગી હતી. તે રામને પતિ તરીકે મેળવીને પ્રસન્ન થાય છે. આમ અહી આ નાટકમાં જયદેવ કવિએ પ્રસન્નતા યુક્ત વાતાવરણ સર્જ્યું છે.

રામ સીતાહરણ થવાથી ખુબજ શોક અનુભવે છે. તેથી કવિ જયદેવે આ નાટક છઠ્ઠા અંકમાં ઇન્દ્રજાલ પ્રસંગ આલેખ્યો છે. આ પ્રસંગથી રામને લંકામાં રહેલી સીતા પ્રત્યક્ષ દેખાય છે. તેથી રામને સીતા વિરહના શોકમાં સાંત્વના પ્રાપ્ત થાય છે. તેમજ સીતાના દર્શનથી અને સીતાના રાવણ પ્રત્યેના ધૃણાસ્પદ વ્યવહારને જોઈને રામ મનોમન પ્રસન્નતા અનુભવે છે. તેમજ આ પ્રસંગમાં સીતા પણ રામના વિરહમાં ખુબજ તડપી રહી છે તેને સાંત્વના આપવા માટે રામની રત્નમુદ્રિકાનો પ્રયોગ કરવામાં આવ્યો છે. રામની રત્નમુદ્રિકા જોઈને સીતા અસહ્ય પીડામાં રાહત અનુભવે છે. તેથી સીતા આત્મહત્યા કરવાનો વિચાર છોડી દે છે. સીતા પણ હનુમાનને રામને પ્રત્યભિજ્ઞાન કરાવવા માટે પોતાનો ચૂડારત્ન આપે છે. અહી આભિજ્ઞાન તરીકે રત્નમુદ્રિકા અને પ્રત્યભિજ્ઞાન તરીકે ચૂડારત્નનો પ્રયોગ થયો છે. તે દ્વારા કવિએ બંને વિરહી પાત્રોના હ્રદયમાં પ્રસન્નતા પ્રગટાવી છે.

નાટકના અંતમાં વિદ્યાધર અને વિદ્યાધરીના દિવ્ય પાત્રો બાકીની રામકથાનું સૂચન કર્યું છે. ત્યારબાદ રાવણવધ કરીને રામ, સીતા અને લક્ષ્મણ આયોધ્યા તરફ જાય છે. નાટકના અંતમાં બધા પાત્રોની પ્રસન્નતા પ્રગટ કરવામાં આવી છે. આમ નાટકનો સુખાંત થાય છે.

આમ પ્રસન્નરાઘવ નાટકમાં પ્રસન્નતા યુક્ત વાતાવરણનું નિરૂપણ કરવામાં આવ્યું છે. અહી નાટ્યકારે રામની પ્રસન્નતાને નિરૂપવામાં વિશેષ ધ્યાન આપ્યું છે. રામ સદા પ્રસન્નચિત્ત રહે તે માટે નાટકમાં નવા પ્રસંગોનું સર્જન કરવામાં આવ્યું છે.

## સંદર્ભ ગ્રંથો

(१) समीक्षितपाठात्मकम् – वाल्मीकिरामायण
Generel Editor : RAMAKRISNA T. VYASH
Oriental Institute Vadodara (India)
(२) रामकथा- उत्पत्ति और विकास
फाधर कामिल बुल्के
प्रकाशक- हिन्दी परिषद् प्रकाशन
(3) संस्कृत के प्रमुख नाट्यकार तथा उनकी कृतियाँ
डॉ.गङ्गासागर राय,
चौखम्बा संस्कृत भवन,
प्रथम संस्करण – वि॰ सं॰ २०५८
(४) મહર્ષિવાલ્મીકિપ્રણીત શ્રીમદ્વાલ્મીકિ રામાયણ(પ્રથમ ખંડ, દ્વિતીય ખંડ)
અનુવાદક – દ્વારકાદાસ ભટ્ટ,
સંપાદક – જયેશ રાવલ
ગીતાપ્રેસ, ગોરખપુર
(५) महाकविश्रीजयदेवविरचितं प्रसन्नराघवम्
'चन्द्रकला' – संस्कृत – हिन्दीव्याख्योपेतम्
व्याख्याकार
आचार्य श्री शेषराजशर्मा 'रेग्मी:'
चौखम्बा विद्याभवन वारणसी
संस्करण : तृतीय, वि॰ सं॰ २०२९